VIKIPEDIYA

# Sloven tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Sloven tili** — hind-yevropa tillari oilasiga mansub slavyan tillarining jan. guruhidagi til; Sloveniya Respublikasining rasmiy tili. Asosan, Sloveniyada, qisman Xorvatiya, Serbiya va Chernogoriya, Italiya, Avstraliya va AQShda tarqalgan. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 2,2 mln. kishidan ortiq. Koʻp lahjali til; uning 49 lahjasi 7 asosiy guruhga birlashgan. Oʻziga xos fonetik xususiyatlarga ega: unlilarning kuchli reduksiyasi, baʼzi shevalarda oʻrta jins (sredniy rod)ning , tonik urgʻuning yoʻqrlishi, uch turli (kuchsiz, oʻrtacha, kuchli) urgʻuning barkarorlashuvi shu jumladandir. Morfologiyasi oddiy oʻtgan zamon feʼli shaklining yoʻqolganligi, ot va feʼllarda ikkilik sonning saqlanganligi va boshqa bilan ajralib turadi. Adabiy St. 19-asr oʻrtalarida toʻliq shakllangan. Yozuvi lotin grafikasiga asoslangan. Sloven tilidagi dastlabki yozma manbalar 10-asr oxiri —11-asr boshlariga mansub.

| Sloven tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | slovenski jezik, slovenščina |
| **Mamlakatlar** | Sloveniya |
| **Rasmiylik holati** | Sloveniya |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 2.5 million (2010) |
| **Turkumlanishi** | |
| **Alifbosi** | lotin |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | sl |
| **ISO 639-2** | slv |
| **ISO 639-3** | slv |


*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*


*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Sloven_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*